# Polyak tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

| Polyak tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | język polski |
| **Mamlakatlar** | Polsha |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 40.000.000 (2007) |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Hind-Yevropa tillari<br>Slavyan tillari |
| **Alifbosi** | lotin |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | pl |
| **ISO 639-2** | pol |
| **ISO 639-3** | pol |

**Polyak tili** (pol. *język polski*, *polszczyzna*) — Hind-Yevropa tillari oilasining gʻarbiy slavyan tillari guruhidagi til; Polsha Respublika-sining rasmiy tili. Polsha, AQSH, Braziliya, Fransiya, Kanada hamda baʼzi MDH mamlakatlarida tarqalgan. Soʻzlashuvchilarning umumiy soni 45 mln. kishidan ortiq. Polyak tili katta polyak, kichik polyak, mazovets, sileziya, kashuba lahjalariga boʻlinadi. Fonetik belgilari: urgʻu odatda soʻzlarning oxiridan ikkinchi boʻgʻinga tushadi; urgʻusiz unlilarning reduksiyaga uchrashi; unlilarda choʻziqlik-qisqalik oppozitsiyasining yoʻkligi; undoshlarning qattiq,likyumshoklik oppozitsiyasiga egaligi. Morfologik belgilari: sifat va sifatdoshlarning qisqargan predikativ shakllari yoʻkligi; son soʻz turkumining alohida turlanishga egaligi; uchta jins shaklining mavjudligi va boshqa

Adabiy til katta polyak, kichik polyak, mazovets shevalari asosida shakllanmoqda. Adabiy tilning eng maqbul davrlashtirilishi: qad. Polyak tili — 1500 yilgacha; oʻrta Polyak tili — 16-asrdan 18-asrning 2yarmigacha; yangi Polyak tili — 18-asrning 2yarmidan hozirgacha. Yozuvi lotin grafikasi asosida. Unda polyak tiligagina xos boʻlgan baʼzi tovushlar diakritik belgili harflar bilan ifodalanadi[1].

## Manbalar

1. OʻzME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil


*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*


*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Polyak_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*